אין דער אינהאַלט, אין די פֿאָרמען פֿון דער פֿאָלקס־שול בײַ אונדז. די הונדערטער־יאָריגע פֿאַרשטײנערונגען, די לאַנג־דורות־דיקע פֿאַרגליווערטקייט הייבן אָן צו צעשמעלצן ווערן. ניטאָ שוין בנוגע צו דער נײַער שול דער סקעפּטישער שמייכל אויף די ליפּן, דער בטול־דיגער מאַך מיטן האַנט. ס׳באַמערקט זיך אַ טיפֿער אינטערעס פֿון דעם פֿאָלקס־אינער צו דער נײַער שול. נאָך מער, אַ אינטערעס, וועלכער איז געבויט אויף ערפֿאַרונג.

פֿאַר דער קורצער צײַט, וואָס עקסיסטירן די דאָזיגע שולן האָבן זיי זיך ערוואָרבן די בעסטע סימפּאַטיע בײַ די עלטערן און דאָס איז ניט די דרך ארץ׳דיגע באַציִונג צו טעמים אַזעלכע, וואָס מ׳שטעלט העכער פֿון זיך, ווי למשל, ווען אַ באַסן־מענטש ניט אָפּ זײַן קינד אין גימנאַזיע, אויך ניט די בכבודיגע־טראַדיציאָנעלע באַציִונג, ווי צו אַ היימישקייט, אַ שטייגער, ווי ווען דאָס קינד קומט פֿון חדר־מתוקן און „רעט“ אַביסל לשון־קודש. דאָס איז די פּשוטע האַרציגע באַציִונג, ווי צו אַ חבר, ווי צו אַ גלײַכן. אָפֿט ברענגט דאָס קינד פֿון דער שולע אַ לידל, וואָס דערמאָנט די עלטערן אָן זייער אייגענער פֿריִהסטער יוגנט, און נאָך אָפֿט אַ לידל, אַ מעשׂהל, וואָס פֿאַראינטערעסירט די גרויסע. זינגען די קינדער, טאַנצן זיי, פֿאַרגלוסט זיך די עלטערן מיטצוהעלפֿן זינגט אונטער די מוטער, ברומט אונטער דער פֿאָטער, טראָגט זיך פֿון אָרימען שטיבל אַ פֿריילעך געזאַנג, אַ זאָרגלאָזער קינדערשער לאַכן—דאָס וואָס עס האָט געפֿעלט אין דער אידישער דערציִונג אין אַ משך פֿון דורות...

דאָס פֿאָלק האָט זײַן שפּראַך געפֿונען, דאָס פֿאָלק האָט זײַן לשון באַקומען!...

ס׳לערנען זיך אין די מינסקער אידישע שולן לערך דרײַטויזנט קינדער די העלפֿט דער פֿון ווינען אינגלאַך. ס׳ווערט פּראָיעקטירט אין אנהויב שול־יאָר עפֿענען נאָך אייניגע שולן אין די פּאַר־שטעט. דאָס זעלבע קומט פֿאָר אין באַברויסק, סלוצק, באָריסאָוו און אין אַנדערע שטעט און שטעטלאַך פֿון אונזער געגנט. ס׳באַקומען זיך בריוו אין בוטעס פֿון שטעט און שטעטלאַך וועגן שיקן אינסטרוקטאָרן אָדער געניטע מענטשן, וואָס פֿאַרשטייען ווי צו אײַנאָרדענען שולן, שפּיל־פּלעצער און אנד. לויט די נייעסטע פּרינציפּן פֿון דער פּעדאַגאָגיק... אָט וואו עס איז דאָ אָן אָרט פֿאַר דער אידעאַלער אידישער יוגנט מיטצוהעלפֿן איבערצובויען דאָס אידישע לעבן אויף נייע יסודות!.. דאָס איז קראַכט, די רעוואָלוציע גייט, די רעוואָלוציע אויף דער אידישער גאַס איז אַ פֿאַקט...

פֿאָראויס חברים, די צײַט שטייט ניט!..

ה. ב.



אזוי ס'זאָלן געשפּייזט ווערן די פּראָווינציעלע שטעט און שטעטלאַך מיט ביכער און לערער-מכשירים און אַנדערע. דער צוזאַמענפאָר וועט אויסקלייבן א קולטור-צענטער, וועלכער זאָל מיט דעם אַלץ אָנפירן ביז א צווייטן צוזאַמענפאָר. נאָר אזא צוזאַמענפאָר קען און וועט געבן די גוטיגע ריכטונג דער קולטור אַרבייט אויף דער אידישער גאַס.

צ. אידעסמאַן.



## דאָס אייז פּלאַצט.

ניט אומזיסט האָבן די אידישע מאַסן די ערשטע צייט זיך קאַלט באַצויגן צו די שולן מיט דער אונטערריכט-שפּראַך אויף אידיש און נאָך קעלטער צו די אַרבעטס-שולן. „לערנען" האָט בא אידן ביז איצטער געהייסן—האָרעווען און מאַטערן זיך. סיי אין חדר, סיי אין דער קאַזיאָנער פאָלקס-שול האָט דאָס אידיש קינד געמוזט לערנען ניט אויף זיין שפּראַך. אין חדר—נאָכזאָגן, ווי א פּאָפּוגײַ דעם ערשטן יאָר פון סדור „עברי לערנען". שפּעטער פאַרטייטשן חומש, תּנ"ך זאָגן א. א. וו. אין דער קאַזיאָנער פאָלקס-שול האָט מען געלערנט אַלץ אויף רוסיש, און א „גוטער" לערער האָט זיך געשטאַרעט אפילו דעם ערשטן יאָר דאָס „רוסיש-בערוסיש". און דאָס אידישע קינד האָט זיך געמאַטערט, געשוויצט, דעם שטערעלע געקוימטשעט ביז וואַנען ער פלעגט דערגרייכן אויף דער פּערעמענע צו דער גרויסער „חכמה", אַז 2 מאָל 2 איז פיר. דאָס זעלבע קינד, וואָס פלעגט שפּילענדיג מיט זיינע חברים אין קנעפּלאַך אָדער שטיינדלאַך רעכענען ניט אויף הונדערטער פלעגט געבאַך זיצן און פּשוט וויינען איבער יענעמס „זאַדאַטשע" פון ערשטן צענדליק. זעלטן ווען, וואָר פון די עלטערע פלעגן גלייכגילטיג פאַרבייגיין א שפּילענדיגן קינד ניט א [illegible] „טאַ, צו האָט [illegible] די אוראָק" געמאַכט. און נאָך דעם אַלעמען, ווען דעם קינד האָט זיך שוין יע איינגעגעבן צו ענדיגן די פאָלקס-שול און דעם חדר איז ער ערשט צום לעבן ניט געווען צוגעגרייט. די אָנגעריסענע ברעקלאַך ידיעות, וואָס דאָס קינד האָט ניט אין זיין שפּראַך באַקומען, פלעגן גיך פאַרגעסן ווערן און דאָס גאַנצע מי און מאַטערניש פלעגט ווערן צו נישט. זיכער, אַז ווען ניט די מורא פאַר יענע וועלט און דער „תּכלית" אויף דער וועלט וואָלטן אפילו עלטערן זיך אָפּגעזאָגט פון צו פּייניגן זייערע קליינע קינדער...

האָבענדיג א פאָרשטעלונג ווענן „לערנען זיך", ווי ווענן א מורא'דיג שווערע זאַך, כמעט ניט דערגרייכבאַר פאַר אַ יונג קינד, איז קיין וואונדער, וואָס דער פאָלקס-איד האָט זיך באַצויגן סקעפּטיש צו דער נייער שול. עפּעס לערנט מען אויף אידיש און נאָך שפּילענדיג, אַרבעטענדיג, כמעט, און אַמאָל, גאָר אָן ביכלאַך. „צו וועט פון דעם דאַווענען לערנען אַרויסקומען א תּכלית. אויב ניט צו גאָט איז כאָטש צו לייטן...

און פאַר אונזערע אויגן קומט פאָר איינע פון די אינטערעסאַנטסטע ערשיינונגען—איינע פון די אינטערעסאַנטסטע גייסטיגע רעוואָלוציעס. ס'ווערט איבערגעשאַצט

# א נויטיגע אויפגאבע.

לויט די דעקרעטן וועגן די אַרמיגע שפּראַכן סײַ פון דער צענטראַלער רעגירונג, סײַ פון דער ליט. ווייסרוס. ראַט. רעפּ. האָבן די נאַציאָנאַלע מינדערהײַטן באַקומען דאָס רעכט אויף אַ פולקומער קולטורעלער אַנטוויקלונג.

דאָס דאָזיגע רעכט איז אונז פון הימל ניט אַראָפּגעפאַלן. דורך אונזער בלוט און רעוואָלוציאָנערן קאַמף האָבן מיר זיך דערצו דערשלאָגן. גאַנצע דורות אַרבעטער קעמפער האָבן זייער לעבן אָפּגעגעבן פאַר אונזער רעכט אויף קולטורעלן-מענשליכן לעבן. זייערע קברים זיינען די שטומע עדות פון דעם דאָזיגן לאַנג'דורות'דיגן קאַמף... „זייערע נשמות שוועבן צווישן אונז און מאָנען אַרבעט, אַרבעט, אַרבעט!...

און אַזוי ווי מ'האָלט דערהערן אַ מעטום דעם צורוף האָבן זיך אַלע פאַר דער אַרבעט גענומען, סײַ אין די צענטרען, סײַ אין די גובערניע שטעט. ס'זיינען מיט אַ אָלגעמיינער געוואָרן אידישע פאַרלאַגן, אויסער אין מאָסקווע, קיעוו, כאַרקאָוו און ווילנע אויך אין אַ רייהע פּראָווינציעלע גובערניאַלע שטעט. כמעט יעדער אויעזדנע שטעטל אָרגאַניזירט בײַ זיך אַלערליי קורסן פאַר פאַרשול, שול און אויסערשול בילדונג. די אידישע יוגנט האָט זיך מיטן גאַנצן אימפּעט פון אויסגעהונגערטע אַ וואָרף געגעבן צום קולטורעלן שאַפן.

נאָר דער זעלבער פעלער ווערט דאָ אָפּגעשאַ, ווי שטענדיג בײַ אויסגעהונגערטע מ'וואַרפט זיך אָן אויף אַלץ וואָס די אויגן דערזעען, ניט טראַכטענדיק צו וועט דאָס ברענגען די נויטיגע נוצן אָדער ניט.

אַלץ ווערט בײַ אונז געטאָן אָן אַ פּלאַן, אָן אַ סיסטעם אָן אַ געהעריגן סדר. קיין שטאָט ווייס ניט וואָס עס טוט די צווייטע. מיר צוברעקלען אונזערע כוחות און מיען דערפאַר אויף אַזוי ווייניג. ווי דאָן זאָגן די אַלע שאַפערישע קולטורעלע כחות פון דער אידישער נאַציאָנאַלער געזעלשאַפט אין אָנגעצייכנט פון איין צענטער.

די צײַט פון אָרגאַניזאַציע, פּשוט אָן אַ'אַרבעט. אויסנוצן די געהעריגע מינוט, מאַ מער וואָס די „גאַטשאַלסטווע" געמאָן צוריק דאָס וואָס, אָבער די געגעבענע ערלויבעניש איז שוין אַוועק און דער אויבנקאָסט און וועט זיך מער נישט אומקערן. ס'האָט זיך אָנגעהויבן אַ נײַע עפּאָכע פאַר דער נאַציאָנאַלער מינדערהייט, פון ליכטיגן לעבן און שאַפן פון איין אַ צײַט פאַרנעמען זיך מיטן שאַפן אויפן קולטורעלן געביט אויפן היימישן שטייגער איז מער ווי אַ פאַרברעך, איצטער מוז זיך שטעלן אויפן טאָג אָרדענונג דאָס שאַפן פון אַ איינהייטליכן קולטור-צענטער פאַר גאַנצן ראַטן-רוסלאַנד.

שטעלט זיך אָבער די פראַגע, ווי אַזוי קען געשאַפן ווערן אַזאַ צענטער און וועמען וועט ער זײַן סיטואַציע?—אַ ענטפער קען זײַן נאָר איינע.—אַ צוזאַמענפאָר פון אַלע איצטיגע טוער אויפן געביט פון דער אידישער קולטור, וועלכע שטייען אויפן באָדן פון אַ וועלטליכער איינהייטליכער אַרבעטס-שול אויף דער מוטער-שפּראַך. פאַר אָט דעם דאָזיגן צוזאַמענפאָר וועלן שטיין די וויכטיגסטע קומענדיגע פראַגן: וועגן אַ איינהייטליכער אָרטאָגראַפיע; וועגן דער אידישער איינהייטליכער אַרבעטס-שול; וועגן לערער-סעמינאַריומס, וועגן אַ צענטראַלן ביכער פאַרלאַג; וועגן אָרגאַניזירן ביכער לאַגערן

אויב אזא מענש וועט איצטער באקומען א בלוט אויסגאס אין לינקן מאַרך האלב קויל וועט בײַ אים ווערן פאראליזירט די רעכטע האנט, אבער די פֿעאיקײַט צום רעדן וועט ער נישט אנווערן; בײַ אים וועט זײַן נאר א צווייטער אנטוויקעלטער רײד-צענטער. ליפמאן ברענגט עטלעכע העכסט אינטערעסאנטע בײַשפּילן.

אונזער קולטור — איז א קולטור פֿון א רעכטהענטיקן מענשן; איר, זײַן ארבעטערן, האט ער צו פֿאַרדאנקען זײַן גײַסטיגע אנטוויקלונג.

דער באַרימטער ענגלישער אנטראָפּאָלאָג טײלאָר האט נאך מיט 40 יאר צוריק געזאגט: קלאר, אז די האנט פֿון מענשן, וואס מאכט איר פֿעאיק צו אויסארבייטן געווער און געצײַג און באנוצן זיך מיט זיי בײַם פֿאַרוואלטן און אונטערטעניג מאכן די נאטור זײַנע אייגענע צוועקן, איז איינע פֿון די סבות, וואס דער מענש פֿאַרנעמט דעם ערשטן אָרט צווישן די אורערע באשעפֿענישן, און דאס באנוצן זיך מיט די הענט האט געמוזט ניט ווייניג ווירקן אויף זײַן גײַסטיגער אנטוויקלונג. באמייענדיג זיך מיט געגנשטענדן, צונעבנדיג ווי די אַנדערע יענע לאגע, אויסגלײַכענדיג זיי אײנעם עבן דעם צווייטן, איז דער מענש געקומען צו יענע טיפֿע אײַנפֿאכסטע פֿאַרגלײַכונגען און אויסמעסטונגען, וועלכע שטעלן מיט זיך פֿאר די ערשטע עלעמענטן פֿון דער פּונקטליכער וויסנשאַפֿט.

אויך דורך דער אנטוויקלונג פֿון דער לינקער האנט וועלן מיר ברענגען צו דער ווײַטערדיקער אנטוויקלונג פֿון דעם רעכטן מאַרך-האלב-קויל, קענען מיר זיך אפֿילו ניט פֿאָרשטעלן פֿאַראיס די גרויסע פֿערזענלעכקײַט, וואס שטייען אונז פֿאר אין דער צוקונפֿט און איין זאך גלויבן מיר שטארק, אז די גײַסטיקע קרעפֿטן פֿון מענשן קענען ניט אויסגעשעפּט ווערן און זײַנען אונז נאך אומבאוואוסט, און אז מען קען ניט אויסשטעלן קײן גרענעץ פֿאר זייער ווײַטערדיקער אנטוויקלונג.

דאס איז — ניט קײן אוטאָפּיע, נאר די צוקונפֿט פֿון דער מענשהייט. באמת, די זאך פֿון דער אנטוויקלונג פֿון דער לינקער האנט איז נאך א נײַע, א יונגע, נאר זי האט שוין אָבער אן אייגענע אויסשטעלונג און אן אייגענע געשיכטע. אין 1906 יאר איז אין קעניגסבערג אײַנגעאָרדנט געווען אן אייגנאַרטיקע אויסשטעלונג פֿון שאַפֿונגען פֿון דער לינקער און דער רעכטער האנט פֿון קינדער, וועלכע זײַנען דערצויגן געוואָרן אויף דער אמבידעקסטראַלער קולטור. דאָרטן האט מען געקענט זען אפֿילע בילדער, צייכענונגען א. א. וו., וועלכע זײַנען פֿאַרפֿערטיקט געוואָרן דורך יעדער האנט באזונדער. דאס פֿאַרגלײַכן פֿון די דאָזיקע ארבעטן האט עדות געזאָגט פֿאר די אַלצײַטיקע פֿעאיקײַטן פֿון בײדע הענט.

די ערשטע פּרובן, צו אנטוויקלען קינדער אין דער דאָזיקער ריכטונג האבן אונז געבראכט צו דעם באשלוס, אז די אמבידעקסטראַלע דערציהונג ווירקט זייער גוט אויף די גײַסטיקע פֿעאיקײַטן פֿון די קינדער, פֿאַרבעסערנדיק זייער זכרון און אויפֿמערקזאמקײַט און, לויט אײניקע ידיעות, העלפֿענדיק דער אנטוויקלונג פֿון די מוזיקאַלישע פֿעאיקײַטן.

אין דאס זאגט אונז שוין צו א סך אין דער צוקונפֿט.

**ד"ר. יא. ליבאוויטש.**

(ענדע קומט.)

קלאָר, וועל איך מיר ערלויבן צוריקצושטעלן אין זכרון פֿונעם לעזער עטלעכע ידיעות וועגן דער אַנאַטאָמיע פֿון קאָפּ-מאַרך. דער מאַרך פֿון מענטשן, ווי יעדערן איז, אָן קיין שום צווייפֿל אויסגעקומען צו זען בײַ חיות באַשטייט פֿון אַ ווייכן ווײַסן שטאָף, וואָס איז פֿון אויסנווייניג באַדעקט מיט אַ גרויליכן, אויך אַזאַ ווייכן, שטאָף, די אַזוי גערופֿענע, מאַרך-קאָרע. אויף דער אויבערפֿלאַכן פֿון דעם גרויסן מאַרך לענגליכע און געריוועלטע רינעס, וואָס צוטיילן דעם מאַרך אויף 2 האַלבע קוילן אַ לינקע און אַ רעכטע און אויף עפּילע טיילכעלאַך. דער קאָפּ-מאַרך דאָס איז די צענטראַלע טעלעפֿאָן-סטאַנציע, וועלכע באַקומט דורך די נערוון-פֿעדימלאַך אַ נערוון שטראָם און רעפּערעוצירט אים אין דער פֿאָרם פֿון אײַנדריקן און צושיקט זיי איבער אַלע נערוון-פֿעדימלאַך, די אימפּולסן פֿאַר אַלערליי באַוועגונגען. דער אינעווייניגסטער ווײַסער מאַרך-שטאָף, באַשטייט פֿון אומצאָליגע פֿעדימלאַך וועלכע פֿירן דורך די נערוון אָנשטויסונגען. אינטערעסאַנט די אויבערשטער באַדעקונג די מאַרך-קאָרע, ענטהאַלט אין זיך מאַרך-קערפּערלאַך, קערפּערלאַך וואָס נעמען אויף אײַנדרוקן, וואָס ווערן פֿון אונז אָנגערופֿן ווי אַ פֿיל-באַרקייט. אט די דאָזיגע מאַרך קערפּערלאַך שאַפֿן אין דער מאַרך-קאָרע שטרייכן באַשטימטע היימען אָפּגעטיילטע צענטערן פֿאַר באַזונדערע טיילן פֿון קערפּער. אַזוי למשל, געפֿינט זיך איבער דער לענג פֿון דער אַזוי גערופֿענער צענטראַלער געקרייזלונג אין שלייף-טייל פֿון מאַרך פֿון אונטן אַרויף צענטערן פֿאַר די באַוועגונגען פֿון צונג, געזיכט, הענט, און נאָר אויבן פֿאַר די פֿיס. פֿאַראויס פֿאַר דער צענטראַלער געקרייזלונג געפֿינט זיך דער באַוועגונגס-ריידצענטער. פֿון די דאָזיגע צענטערן ציען זיך נערוון-פֿעדעמלאַך צו די ענטשפּרעכענדע איברים. בײַ דער פֿאַרניכטונג פֿון די דאָזיגע צענטערן, למשל בײַ אַ טיפֿע פֿאַרוואונדונג אין שלייף-טייל פֿון שאַרבן. בײַ אַ בלוט אויסגיס אין מאַרך ווערט אָנגערירט אויף די פֿונקציע פֿון דעם ענטשפּרעכענדן איבער, וואָס ווערט פּאַראַליזירט דורך דעם פֿאַרניכטעטן צענטער. אַזוי, איז בײַ דער פֿאַרניכטונג פֿון האַנט-צענטער ווערט די האַנט פּאַראַליזירט, בײַ דער פֿאַרניכטונג פֿון רייד-צענטער פֿאַרליכט דער מענטש די פֿעיִקייט צום ריידן, ער ווערט אַ שטומער! דערגרייכנדיג דעם לענגליכן מאַרך בײַ דער האַלדז קרייצן זיך די דאָזיגע פֿעדימלאַך אויף אַזאַ אופֿן איבער, אַז די נערוון-פֿעדימלאַך וועלכע גייען פֿון לינקן האַנט-און-פֿוס צענטער גייען אַוועק צו דער רעכטער האַנט און פֿוס פֿון רעכטן-אין-לינקן. ס'איז ווייטער ווײַכטיג צו באַמערקן, אַז נאָר אַ ניט באַטײַטנדער שטח, טיילט אָפּ דעם האַנט-צענטער (דאָ איז דער לינקער האַלבקויל הייסט דאָס צענטער פֿון דער רעכטער האַנט) און בראָקס רייד-באַוועגונגס-צענטער. די דאָזיגע 2 צענטערן געפֿינען זיך אין אַ אײַנגער פֿאַרבינדונג צווישן זיך און זיי קענען, ווי ס'האָט זיך ליפּמאַנען אײַנגעגעבן צו דערזען, ווירקן איינער אויף דעם צווייטן. אין דער וועלכער צײַט, האָט בײַ תּיות געפֿינט זיך סײַ אין לינקן סײַ אין רעכטן מאַרך האַלב-קויל צו איין בראָקס רייד צענטער איז בײַם מענטשן-נאָר איין צענטער אין לינקן מאַרך-האַלב קויל, און רעכטן האַלבקויל ד. ה. נעבן צענטער פֿון דער לינקער האַנט איז קיין רייד-צענטער נאָר אַ, אָ', געפֿינט זיך דאָרטן אין אַ אומאַנטוויקלטן צושטאַנד.

לויט די באַאָבאַכטונגען פֿון ד"ר. ליפּמאַן האָט זיך אַרויסגעוויזן, אַז דורך דער אַנטוויקלונג פֿון דער לינקער האַנט קענען מער וואַרשײַנליך דערגרייכן די אַנטוויקלונג פֿון פֿון דעם גאַנצן רעכטן מאַרך-האַלב קויל און אין דעם רעכטסײַטיגן רייד-צענטער בפֿרט•

ווײַטער, נישט קיין זעלטענע קראַנק אויף דער עלטער איז דער פּאַראַליז, אָפּטער פון אַלץ, פון דער רעכטער האַנט. די צווייטע אַרבעטספעיקע האַנט, וואָס קען שרײַבן און אַרבעטן, וואָלט גאַנץ אָפּט אויך דאָ געווען די אויספליזערן.

בײַ דער אַנטוויקלונג פון דער לינקער האַנט ווערן אין אײן וועג אַנטוויקלט די מוסקולן פון דעם אַנטשפּרעכענדן טייל פון קערפּער: די לינקזײַטיקע מוסקולן פון דער ברוסט קעסטל, דאָרט בויך, צוליב דער געהעכערטער טעטיקייט, בעסערער בלוט-צירקוּלירונג און ווענטילירונג פון די לונגען. וואָס פאַר אַ ברייטע פעלד פון שולהיגיענע עפענט זיך פאַר אונז. דאָ קענען מיר פולקום זײַן די פּיאָנערן.

נאָר די אַנטוויקלונג פון בײדע הענט איז אומנייטיק וויכטיק אויך צוליב אַ צווייטער סבה,

אין דער לעצטער צײַט ווערט אַפילו גערעדט אין אויסלאַנד און בײַ אונז וועגן דעם ווערטיקאַלן שריפט, ד. ה. וועגן לערנען שרײַבן נישט מיט קרומע, נאָר מיט גלײַכע ווערטיקאַל שטעהענדיקע אותיות. דאָס שרײַבן מיט קרומע אותיות, וועלכע דאָס זיך דיסקוטירט און פּראַקטיקירט זיך נאָך איצטער אויך האָט אין פּשטות אַ פּאַטאָלאָגישע פּראָוואַצירונג פאַר אַ פילע פון אונז. דאָס העפט ווערט אויך געהאַלטן קרום די אויגן ווערן אַנגעשטעלט אונטער אַ ווינקל. דער הויט-השדרה ווערט אויף אַן ענטשפּרעכענדן אופן אויסגעקרימט. וואָס ווײַטער דאָס קינד איז אין שול איז אַלץ ערגער. דעריבער זײַנען אין די מיטל שולן פון דײַטשלאַנד אין אַ גרויסע צאָל קורצזיכטיקע וואָס זײַנען געוואָרן אַזעלכע אונטער דער ווירקונג פון דער קרומער שריפט, בפרט בײַ ירושה-גענייגטהייט צו קורצזיכטיקייט. די פּעלקער, וועלכע שרײַבן מיט ווערטיקאַלע אותיות, אָדער מיט אותיות, וואָס ווערן געאָרדנט אײנע אונטער די אַנדערע אַזוי ווי בײַ די רינעזער אָדער יאַפּאַנער—האָבן פיל ווייניקער קורצזיכטיקע.

דאָס לערנען שרײַבן קומט פאַר אין דער עלטער, ווען דער סקעלעט פון קינד אָדער פון דעם מיידעלע איז נאָך נישט פּערפעקטיש געוואָרן, ווען דער פּראָצעס פון דער פאַרבײנערונג איז נאָך נישט פאַרענדיקט.

דאָס זיצן לאַנג בײַם שרײַבן אין אַ אויסגעקרימטער לאַגע פירט צו לאַנג דויערנדער אויסקרימונג פון הויט השדרה, וואָס פאַר אַ גרויסע צאָל מיידלעך בפרט פון אינטעליגענטן קלאַס אין די גרויסע שטעט' האָבן די רעכטע דאַלבע אויג העכער פון דער לינקער דער פועל יוצא פון אַ מער אָדער ווייניקער אויסגעקרימטן הויט-השדרה.

געוויס שפּילן דאָ מלבושים אַ ראָל אויך אַנדערע געניטסט הייטס-מאַטעריאַלן (גלוס אַריטקייט ענגלישע קראַנקט א. א. וו.)

בײַ דער אַנטוויקלונג אָבער פון בײדע הענט איז מעגלעך נאָר איין אָרט שרײַבן מיט ווערטיקאַלע אותיות אין אַ גלײַכע זיץ-לאַגע.

אויסער די פּראַקטישע נוצן שטעלט מיט זיך פאַר די, פון אונז בעריכטע פּראָבלעם פון צוויי הענטיקייט, אַ העכסטוויכטיקן אינטערעס, אַ דאַנק די מעדיצינישע אויספאָרשונגען פון די לעצטע יאָרן עפענען זיך פאַר אונז פּערספּעקטיוון אין זייער ברייטע היפאָטעזן, אַנהייב פון 20-סטן יאָר הונדערט האָט דער דײַטשער פּסי-כאָ ליפּמאַן פּובליקירט זײַנע באַאָבאַכטונגען און אויספאָרשונגען אין צוזאַמענהאַנג מיט דער פּראָבלעם פון אַנטוויקלען די לינקע האַנט בכדי ווי זאָלן אינגאַנצן זײַן

דזשעקסאָן איז געווען אַזוי ליבענסווירדיג און האָט מיר אין 1910 יאָר צוגעשיקט אַגאַנצע סעריע מאָלונגען און בריף וועלכע זיינען פאַרפאָרטרעטירט געוואָרן דורך קינדער פון פּלערלייאיקן עלטער מיט יעדער האַנט באַזונדער. ענליכע מאָלונגען זיינען פיילמאָל געגעבן געוואָרן — אין אַ בוך פון אַ צווייטן קעמפער פאַר דער אַמבידעקסטראַלע קולטור — דעם בערלינער דאָקטאָר מאַנפרעד פרענקעל, וועמעס פּערזענליכע ענערגיע האָט די אידייע פון אַנטוויקלען די לינקע האַנט אַפּילו צו פאַרדייניקן. אַלס אינטערעס וויל איך דאָ דערמאָנען וועגן אַ בריף פון באַזונדערן אינהאַלט, וועלכע אַ ענגלישע 12 יאָריגע מיידעלע האָט אָנגעשריבן אין דער זעלבער צייט צום ברודער און צו די עלטערן.

אין ענגלאַנד און דייטשלאַנד זיינען דאָ שולן, אין וועלכע מ'לערנט קינדער צו פאַרריכטן דעם פעלער, וואָס די מענטשהייט האָט זיך אַליין באַשאַפן — די רעכטהענטיקייט מ'לערנט דאָרט באַנוצן זיך מיט ביידע הענט. דער אינטערעס צו אַזאַ אַרט דערציאונג, פון קינדער (געווים איז מ'גלאַך צוגעוויינען אויך דערוואַקסענע) וואַקסט, די אַנטיפּאַטיע ווירקט, אַנטשפּרעכנדיג אויף אַ גינסטיגן באָדן. עס שאַט לגמרה ניט דער אידייע די עלעמענטן פון דער געזעלשאַפט, וועלכע האָבן בכלל מורא פאַר יעדער נייער איינפירונג. די צייט און דער מענשליכער פאַרשטאַנד טוען זייער זאַך.

ווי ניט באַקוועם עס וועט זיין צו זיצן ביים טיש, ניט וויפעלריג פאַראויס, מיט וועלכער האַנט ס'עסט דער שכן, מ'וועט אַפילו ניט קענען ריכטיג פאַרנאַנדער שטעלן דעם-טיש, סערוויז די וואָס וועלן זיצן ביי איין טיש וועלן איינע די אַנדערע יעדער ווייַלע צושלאָגן זיך מיט די עלנבויגנס". איינער: „בעסער אויסלערנען קינדער באַהערשן אי, האַנט נישקשה איינער שלעכט ביי״ע״.

צוליבע אַרגומענטן זיינען צו נישטיג, אַז זיי זאָלן קענען ווירקן אויף יענע, וועלכע וועלן פאַרלאַנגען געהענטער צו באַקאַנען זיך מיט דער אַמבידעקסטראַלער קולטור, און דער אַרגומענט וועגן „באַלעסטיקן מיט נאָך איין נייע וויסנשאַפט" קען דינען פאַר שטיצע די יענע, וועלכע ווילן אין דער זאַך ניט אַריינטראַכטן זיך.

פאַר דער דאָזיגער לערע נעמען זיך קינדער גראָד מיט פאַרגעניגען, ווייל יעדע נייע ווערט פון קינדער אויפגענומען מיט אַ אינטערעס, עס אונטערהאַלט זיי און טראָגט אַריין אַ באַזונדער פריילעכקייט. פון אָנהויב פאַרנעמען די טאַניערן און באַוועגונגען מיט זייער נייט, אָבער ביסלעכווייז גייען זיי איבער אין אַ געוווינשאַפט און די קינדער ווערן שוין אויף זייער גאַנצן לעבן צווייהענטיקע.

ס'איז דאָך פאַראַן אַזעלכע מיני אַרבעטן, וועלכע האָבן אַלע מאָל נויטיג דאָס איינטייל פון ביידע הענט, למשל, דאָס שפּילן אויפן ראָיאַל. פאַר וואָס זאָל מען ניט אָנווענדן דעם דאָזיגן פּרינציפּ צו יעדער אַנדער אַרבעט?

און וויפיל נוצן ס'קען האָבן דערפון דער אַרבעטער, וויפיל נייע כוחות, ענערגיע און פּראָדוקט, ווינטש אין דער אַרבעט. מ'רעדט שוין ניט וועגן דעם, אַז ביי איין אומגליקס-צופאַל מיט דער רעכטער האַנט (ביים סטאַנאָק, צו אויף דער מלחמה) ווערט דער אַרבעטער אינגאַנצן אַרבעטסאומפעאיק, אין דער זעלבער צייט שטעלט זיך ביים צווייהענטיקן אָפּ איין אַרבעטספעאיקע, לינקע האַנט, פון וועלכער ס'העלפט איצטער אַ קען זיין, די לאַגע פון אַ גאַנצער געזונער, ניט רעדנדיג שוין וועגן דעם, וואָס אַ פאַלשטענדיגער קאַליקע איז אַ משא אויף דער געזעלשאַפט.

נאָך נאָר ניט אַזוי לאַנג, ווען די דאָזיגע פראַגע, וועגן צו אַנטוויקלען די לינקע האַנט צוגלייך מיט דער רעכטער, פלעגט זיך זעלטן ווען דעבאַטירן פלעגט עס נאָר אַרויסרופן אַ וואונדער: צוליב וואָס?

אַפילו צווישן אונז, איינטיילנעמער פון גרויסע סאָציאַלע איבערקערענישן, וועלן זיך געפינען ניט ווייניג מענשן, וואָס וועלן זאָגן: אַ סאָציאַלע איבעריקערעניש—יאָ, אָבער אַריינרייסן זיך אין דעם קרייז פון ביאָלאָגישע געזעצן, שטרעבן איבערבייטן די פיזיאָלאָגישע נאַטור פון געגענשטאַנדן איז אוממעגליך. דאָס וועט צו קיין זאַך ניט פירן".

דערוויל, זעען מיר אָבער די מענשהייט אַ קאַליקע, אַ האַלב פעהיגע צו אַרבעט ווייל דער מענש קען אַרבעטן נאָר מיט דער רעכטער האַנט, די לינקע אָבער איז פאַרמשפּט כמעט אויף גאָרנישט טאָן. שוין וועגן שמייכלט אונז ניט דער געדאַנק געבן דעם מענשן נאָך איין טרייע און אונערמידליכע מיטהעלפער?.

אויף איין אויגנבליק נאָר מיר זיך פאָרשטעלן אַז דער מענש האָט זיך דאָך אויסגעלערנט באַהערשן ביידע הענט. קענען מיר זיך דען פאָרשטעלן די גרויסע נוצן, וואָס וואָלטן זיך באַקומען פון דעם אין דער באַלעבאַטישקייט, אויפן פאַבריק, אין קאַנטאָר און, אויב איר ווילט, אַפילו אויך אויף דער מלחמה?

איין באַוואוסטער ענגלישער מיליטער-אָנפירער האָט דאָס, ווי עס ס'ווייזט אויס, פאַרשטאַנען אַ סך פריהער ווי אַפילו אַנדערע: „איך רעכן ניט, האָט ער געזאָגט קיין איין סאָלדאַט פאַר גענוג אויסגעלערנט ביז וואַנען ער קען ניט באַהערשן דעם שטיק מיט דער לינקער האַנט אַלץ איינס, ווי מיט דער רעכטער, שיסן אַלצאיינס ריכטיג אין ציל סיי פון רעכטן, סיי פון לינקן אַקסל".

ס'זיינען דאָ די אַזוי גערופענע געלינקטע ד. ה. מענשן, וועלכע באַהערשן די לינקע האַנט בעסער ווי די רעכטע. די מיליטער-תקנות פון איינינע לענדער ערלויבן די דאָזיגע געלינקטע צו שיסן פון ביקס פון לינקן אַקסל. דערמיט שעפּט זיך אויס דער אינטערעס פון די אָפיציעלע פערזאָנען צו דער פון אונז באַרירטער פראַגע.

דער אידעע פון אַנטוויקלען די לינקע האַנט צוגלייך מיט דער רעכטער האָט זיך פאַר די לעצטע 20 יאָר איינגעגעבן צוציהען צו זיך די אויפמערקזאַמקייט פריהער פון די פעדאַגאָגן און נאָכדעם אויך פון אַנדערע טוער פון דער גייסטיגער קולטור, ווי דאָקטוירים. וועלכע האָבן באַדייטנד פאַרטראַכט פאַרטיפט און אויפגעשטעלט די דאָזיגע פראַגע אויף דער געהעריקער הויך פון דער וויסנשאַפט. איינער פון די מער ענערגישע קעמפער פאַר דער אידייע פון דער אַלצאיינסיקער אַנטוויקלונג פון ביידע הענט איז דער לאָנדאָנער פּראָפעסאָר דזשאָן דזשעקסאָן, לויט זיין איניציאַטיוו איז אין ענגלאַנד אין איינינע שולן איינגעפירט געוואָרן די אַזוי גערופענע אַמבידעקסטראַלע קולטור ד. ה. די דערציהונג, וועלכע איז געגרינדעט אויף דער אַנטוויקלונג פון ביידע הענט. אין די דאָזיגע שולן מיהעט מען זיך דורך אַלערליי איבונגען צו אַנטוויקלען ביים קינד די לינקע האַנט און בכלל מיהעט מען זיך אויסצוגלייכן יעדן פאָרצוג דער רעכטער האַנט. די תלמידים לערנט מען און מען געוואוינט זיי איין צו באַנוצן זיך אין אַלע שפּילן מיט אַלע געגנשטאַנדן פון היימישן אומגאַנג, מיט אַלע מלאכה-אינסטרומענטן אויף שרייבן און מאָלן מיט ביידע הענט. דאָס שרייבן און מאָלן, ווי אַ פּראָדוקט פון העכסטע אינטעלעקטועלן שאַפן איז פאַר אונז דאָ זייער וויכטיג אין גוטיגע דזשאָן

טע קרעטשמע", „פאַרוואָרפענער ווינקל". לעאָן קאָברינס „דאָרפס-יונג" און דור פּינס-קעס „יאנקל דער שמיר" האָבן זיך ארויסגעוויזן פאַר די בעסטע און פאַסינסטע פיעסן פון אונזער רעפערטואַר. דאָס דערקלערט זיך דער עיקר מיט דעם, וואָס זיי זיינען פול מיט לעבן און רעאַליזם. אויב לעבנס-פיעסן טעג מען מיט א רוהיגן געוויסן לאָזן אויף אונזער סצענע איינינגע גאָרדינס פיעסן, פאַרשטייט זיך שטארק קאָרינגירטע. וואָס מע זאָל ניט ריידן וועגן גאָרדינען, זיין „מירעלע אפרת". „הערשעלע דובראַוו-נער", „אומבעקאַנטער" און „אמתע קראַפט" האָבן אין זיך בא אלע זייערע חסרונות א געזונטן קערן; זיי זיינען פאַרט סצעניש, פול מיט באוועגונג און לעבנס-זאַפט. אונזער פאָלקס-טעאַטער קען און דאַרף שטעלן פיעסן פון יעהראָפּייאישן רעפּערטואַר; מען מוז זיך אָבער ביין אויסקלייבן פיעסן רעכענען מיט די פּאַקטישע מיגליכקייטן פון אונזער סצענע אין איר איצטיגן צושטאנד, און דאַן וועט קלאָר זיין, אז צו איב-סענס „גייסטער" זיינען מיר נאָך ניט דערוואקסן און אנדרייעווס מיך-רוסישע „טע פון אונזער לעבן" איז פרעמד אונזערע אַקטיאָרן און דעם גייסט פון אונזער מאַמע-לשון.

מ. הדר.



# די אמבידעקסטראַלע קולטור.

יעדע גרויסע וויסענשאַפטליכע אויפגאַבע איז געגליכן צו א פעסטונג צו וועלכער, מ'קען זיך דערנעהענטערן נאר שטופענווייז, אייננאר דעגענדיק פריער טראַנשייען דערי-בער און עלן פיר ארבעטן און גראבן זיך, באשיצענדיק זיך מיט די מאשינען פון קרי-טיק. די וואַטוה—דאָס איז ניט דער מהדנ'-שער קאָמענדאַנט, וועלכער נימט אָפּ די פעס-טונג נאָך דעם ערשטן שאָס.

ערנסט בער.

## I.

אין די באַגרענעצטע ראַמען פון א קורצן ארטיקל וועט זיך מיר איינגעבן, נאָר אויבער-פלעכליך צו באַטראַכטן די פראַגע, וועלכע, צום באַדויערן, ווערט אַזוי זעלטן באַטראַכט —א פראַגע, וועלכע שטייט אַזוי אייגנ פערבונדען מיט דער פיזישער און גייסטיגער איבער-דערציהונג פון מענשן—די פראַגע וועגן דער לינקער האַנט אָדער, ריכטיגער, וועגן דער עלצאַמנסיקער אַנטוויקלונג פון ביידע הענט.

אין דער ערשטער העלפט פון מיין ארטיקל וועל איך זיך באַמיהען דערוויזען, אז די דאָזיגע פּראָבלעם איז וויסענשאַפטליך באַגרינדעט און אז אין מעריב אייראָפּע האָט זי באַקומען א פּראַקטישע לעזונג און אָנווענדונג. אין דער צווייטער העלפט פון מיין ארטיקל וועלן מיר זיך שטעלן די פראַגע פאַרוואָס ארבעט דער מענש בכלל נאָר מיט דער רעכטער האַנט און מיר וועלן זיך באַמיהען אויף, ווי ווייט מעגליך, צו ענטפערן.

קאָברין), פלעגן די ספּעקטאַקלען דורכגיין בײַ געפּאַקטע זאַלן, די אַרבעטער-ספּעקטאַקלען, וואָס פלעגן געשטעלט ווערן צוויי מאָל אין וואָך, פלעגן דורכגיין מיטן גרעסטן ערפאָלג: הונגעריקע אידישע אַרבעטער פלעגן בלייבן אויבערן טעאַטער, מחמת ס'פלעגט פשוט קיין ערטער ניט קלעקן פאַר אַלעמען. און דאָס איז אַלץ אין דער צייט בשעת אַנדערע קולטור-אַנשטאַלטן פאַר די מאַסן [למשל אָוונט-קורסן וכדומה) באמת זאָגנעהיג, פוסטעווען. דער טעאַטער איז אַ נעביך פאַר אַ ברייטער דאַנקבאַרער אַרבעט.

מען דאַרף קודם כל נעמען פון די אַלטע אידישע אַקטיאָרן די פעהיגסטע און באַגאַבטסטע; צוציהען צו זיי מער אָדער ווייניגער פעהיגע אָנפאַנגער-אַמאַטאָרן. די טרופּע דאַרף באַקריינט ווערן דורך אַ גוטן רעזשיסאָר. אָהן דער אייזערנער האַנט פון אַ פאַסיגן רעזשיסאָר וועט אונזער טעאַטער בלייבן אַ „הקדש" ווי פריהער. די פראַגע וועגן רעזשי איז, ווי באַוווסט, אַ קראַנקע פראַגע פון אונזער טעאַטער. אפילו ווילנער אידישער מלוכה-טעאַטער שפילט פאַקטיש אָהן אַ רעזשיסאָר און דאָס איז די סיבה פון אַלע זיינע חסרונות.

די גאַנצע אויסשטאַטונג פון דער בינע דאַרף אָפּגעפרישט ווערן ווי ווייט ס'איז מעגליך בײַ איצטיגן יקרות און שרעקליכן דוחק אין אַלץ, וואָס ס'איז נויטיג רעקוויזיט, דעקאָראַציעס און אנד.

מע'דאַרף סוף כל סוף טאָן, וואָס עס לאָזט זיך, אויב מע וויל זיין זאַכליך און פּראַקטיש און ניט שוועבן אין לופטן. און בײַ דעם תנאי פון פּראַקטישקייט וועט זיך אונז איינגעבן צוזאַמענקלייבן אידישע טרופּעס אַלנפאַלס אין די גרעסטע אידישן צענטרען, די דאָזיגע טרופּעס וועלן אויך קענען באַזוכן די באַדייטנדערע פונקטן פון ווייטערע ראַיאָנען. די דאָזיגע טרופּעס וועלן, מסתמא, פאָרלויפיג זיין פּריוואַטע אַרטיסטישע חברשאַפטן, וואָס וועלן, פאַרשטייט זיך, אַרבעטן דורכאויס אונטערן קאָנטראָל פון ספּעציעלע רעפּערטואַר-קאָמיסיעס פון אידישן טעאַטער (באַשטימטע פון די געהעריגע אָרגאַנען פון פאָלקס-בילדונג), די דאָזיגע טרופּעס מוזן באַקומען געוויסע סובסידיעס אויף פאַרבעסערן דעם רעקוויזיט, דעקן די דעפיציטן בײַ ביליגע פאָרשטעלונגען פאַר אַרבעטער. הכלל מע דאַרף פאַרפעסטיגן מיט אַלע מעגליכקייטן דעם, מאַטעריעלן באַזיס, אויף וועלכן ס'בויט זיך דער נייער אידישער טעאַטער.

דער כאַראַקטער פון רעפּערטואַר פון אידישן דראַמאַטישן טעאַטער איז בײַ אונז אַ שטרייט-פראַגע. פון איין זייט פיעסעס, צוגעפּאַסטע צום פּרימיטיוון געשמאַק פון עולם פון אַזוי גערופענעם „גאַרדינעסטישן" מין (רייסענדיגע עפעקטן, מעלאָדראַמאַטיזם) און פון אַנדער זייט סימבאָלישע פיעסען און שטימונגס-דראַמען אין וועלכע ס'הערשט די פאַרוויקלטע פּראָבלעמען פון דער מאָדערנער ראַפינירטער פערזענליכקייט (ווי ס'איז באַוווסט טענען בײַ אונז אייניגע, אַז ס'איז שוין צייט איבערגיין צו איבסענען, מעטערלינגען און הויפּטמאַנען — אַ היפּשער שפּרונג!).

אין אונזער טעאַטער נאָך זיין ראָליע, וועלכע ער דאַרף פאָרלויפיג שפּילן אין אונזער קולטור-לעבן, דאַרף הערשן די קרעפטיגע און זאַפטיגע לעבנס-פריידע, דער בולטער קינסטלערישער זשאַנר. אַזעלכע פאָלקס-שטיק, ווי פרץ הירשביינס „פּוס

רונג דער רעצענזענט און טעאטער-קריטיקער; די העכסטע רעה אין אלע טעאטער-ענינים געהערט דעם קאסירער, וואס האלט זיך אייזן-שטארק בא זיינע, אז פון „חצקעלע כל בנ:יק" קען מען מאכן עסן ברויט צו זאט און פון „ליטעראַרישע" פיעסן גייט מען הונגעריק, נאקעט און באָרוועס. אונזער טעאטער-עולם פאָדערט שונד, און דער אַקטיאָר, אפילו דער באנאבעטער, לאָזט זיך אראָפּ אין דעם זומפּ, אין וועלכער דער טעאטער-באזוכער שלעפּט אים.

איז וואס איז די עצה? צעשטערן ביזן גרונט אונזער טעאטער, וואס איז אין דער אמתן א כאַלאַנאַן, און אָנהייבן בויען נאָר אויף דאָס ניי, ציגל אויף ציגל, דעם בנין פון נייעם אידישן טעאטער, וואס זאל האָבן אַ שטיקל לייטיש פנים? א נייעם רעפּערטואר, נייע אַקטיאָרן, א נייעם טעאטער-עולם—אלץ ניי. יאָ, דאָס איז א פּלאַן, אָבער גלײַכצײַטיג מיט דעם וועג, וואס פאָדערט לאַנגע אויסגעהאלטענע, אָרגאַנישע אַרבעט, איז ניט אויסגעשלאָסן א צווייטער וועג: באַנייען, באַפרייען און איבערבויען ווי ווייט עס איז מעגליך דעם שוין עקזיסטירנדיקן טעאטער. מיר האלטן, למשל, איצטער אין איבערבויען די תלמוד תורות: מיר שלײַדערן פון דאָרטן ארויס די כרור און שפּינוועבס, די פּיזשע און נייסטינע מיסט, פאַרבייטן די טלטרים-קאַליקעס אויף פאַסינע לערער, ניצן אויס, וואס ס'איז מעגליך און מאַכן פון וויסטע נעסטן פון שמוץ און שטויב ליכטיגע און לוסטיגע קינדער-נעסטן. פון אונזער טעאטער דאַרפן מיר נעמען, וואס עס לאָזט זיך נעמען און קען אויסגענוצט ווערן. מיר מאָרן ניט פאַרגעסן, אז אין אונזער טעאטער האלטערן זיך אונטערן באַרג מיסט פון צירק אַפּערעטעס א סך קרעפּטיגע איינגעבאָרענע טאַלאַנטן. אונזער טעאטער האָט אונז געגעבן ניט נאָר בילינע אָפּערעטן-טענצער און קופּלעטן-זינגער, נאָר אויך אַן אכתר ווהל קאַמינסקע, א ליבערט, א זשעליאָזאָ...

לאָמיר נעמען אונזערע פּרוואון צו שאַפן א נייעם ריינעם קונסטלערישן טעאטער. סיי אין פּרץ הירשביינס טרופּע, סיי אין דעם סימפּאַטישן כאַרקאָווער „אונזער ווינקל". סיי אין ווילנער „אידישן מלוכה-טעאטער" צונעצייגן געוואָרן די בעסערע און באַנגַבּטערע אַרטיסטן פון „אַלטן" אידישן טעאטער. ניט אויסניצן די דאָזיגע טאַלאַנטן וואָלט געווען געוויס, למשל, צו דעם, ווי די סאָציאַליסטישע געזעלשאַפט, וואָלט זיך אָפּגעזאָגט אויסניצן אַלע מאַשינען נאָר דערפאַר, וואָס זיי זיינען אונז געבליבן בירושה פון דער בורזשואַזער אָרדענונג. איך זאָג דאָס אַלץ צוליב דעם, וואָס איצטער טראָגן זיך איינציגע אַרום מיטן געדאַנק וועגן אויסהאָדעווען טרופּעס פון אַמאַטאָרן, פון „אומשולדיגע" אָנפאַנגער, אַן אַקטיאָר אָבער קען ניט פאַבריצירט ווערן מיט איין קלאַפּ. עס פאָדערט זיך די אויסגעאַרבעטע טעכניק, די געניטקייט, וואָס קומט דורך יאָרן אַרבייט. ביז וואַן מיר וועלן פון אַמאַטאָרן, געגומענע פון פּראָווינציעלע דראַמאַטישע קרייזלאַך, שאַפן אַרטיסטן, וועלן אַריבערגיין יאָרן. מיר האָבן פאַר זיך געגוג פאַקטן, וואָס באַשטעטיגן דעם דאָזיגן געדאַנק.

מיר גייען צו פּראַקטיש צו דער פראַגע פון אידישן טעאטער, די אַרבעט אויף דעם געביט די לעצטע צייט אין מינסק האָט באַוויזן, אז עס איז דאָ בא די בייסטע שיכטן אַ באַדערפעניש אין ריינעם טעאטער. בא דעם נייעם רעפּערטואר, וואָס איז אַריינגעפירט געוואָרן אין הינן אידישן טעאטער (אש, נאָמבערג, הירשביין,

אירישער, גאס. עס מוז פראָקלאַמירט ווערן דער הייליגער קריג — דער קולטור קאַמף. צלע כוחות מוזן אָפּגעבן ווערן דער פאָלקס-בילדונג; ס'דאַרף געבויט-ווערן די נייע פאָלקס-שול; מ'מוז גלייך צוטרעטן צו שאַפן פאָלקס-הייזער, פאָלקס-אוניווערסיטעטן, פאָלקס-טעאַטרן און אַלערליי קורסן פאַר דערוואַקסענע. די דאָזיגע קולטורעלע איינריכטונגען וועלן זיין די טיגלען, וואו ס'וועט געלײַטערט ווערן די פאָלקס-נשמה פון דעם פסולת, וואָס ס'האָט זיך צו איהר צוגעקלעפּט. בראש פון דער דאָזיגער רעוואָלוציאָנערע אויפקלערונגס-אַרבעט קען און מוז זיך שטעלן דער נייער אירישער פאָלקס-לערער. מיר קוקן אויף די פאָלקס-לערער, ווי אויף אונזער רעוואָלוציאָנערער אַרמיי. בא סעדאַן האָט דער דייטשער פאָלקס-לערער מנצח געווען די פראַנצייזישע אַרמיי. נאָמיר האָפן, אז אונזער אירישער פאָלקס-לערער וועט מנצח זיין די שוואַרצע אַרמיי פון די גבירים, רבנים און כלי-קודש, וואָס האָבן ביז איצטער געהערשעוועט איבער דער אירישער גאַס.

ה. באטווניק.



# אידיש טעאטער.

די באַציהונג צום אידישן טעאַטער אין זיין איצטיגן צושטאַנד מצד אונזערע קולטור-טוער איז אַ גאַנץ באַשטימטע: דאָס אידישע טעאַטער איז, לויט דער איינגעשטעלטער מיינונג, אַ מין צרעת, אַ שטיק הילד-פלייש אויפן גוף פון אונזער פאָלקס-קולטור.

וואָס שטעלט מען אין אונזער טעאַטער? כל טיג, שונד, וואָס פאַרדאַרבן דעם געשמאַק, פאַרטעמפּן קעפּ און פאַרטיסטיגן הערצער. „באַצקעלע כל בוניק", „קאָלומבוסעס מדינה", „די פריילאַכע קבצנים", „די ווייסע שקלאַפינס" און אַז. וו. — אָט דער מישמאַש פון ברוטאַלן גאַסן-ציניזם מיט האַרצרייסנדיגן קינעטאָגראַף-מעלאָדראַמאַטיזם ווערט אונטערגעטראָגן דורכן אידישן אַקטיאָר אונזער טעאַטער-עולם. נאָט, „משה'ס", (אַזוי רופט מען אויפן אַקטיאָרן-לשון דאָס פּובליקום) קוויקט זיך, קאַטשעט זיך פון געלעכטער און גיסט. פייכן טרערן... און אונזער טעאַטער-עולם? דאָס זיינען איינעגטליך צירק און קינעמאַטאָגראַף-באַזוכער: זיי קומען אין טעאַטער „פאַרברענגען די צייט", און זיצן זיך גאַנץ ברייטלאַך, פריי, אויפגעלוינט, ווי ביי מאַטן אין וואַנגאָרטן, און קנאַקן קערעלאַך (דעם מין קריגט מען בא הענדלערקעס, וואָס שטייען ביים אריינגאַנג פון טעאַטער און באַזאָרגן שוין איטלעכן באַזוכער מיט קנאַק-מאַטעריאַל). אונזער טעאַטער-עולם איז זיך משמח פון די „פעטע" קופלעטן וואָס ווערן געזונגען מיטן ניגון פון זמירות און פון די הויך-נאַציאָנאַלע לידער וועגן דעם „ווי גוט און ווי וואויל ס'איז צו זיין אַ איד!" וואָס ווערן באַגלייט מיט שאַנטאַנבאַוועגונגען פון צו שטאַרק-געפּרעסטע סובּרעטינס... אונזערע אַקטיאָרן זיינען ממש מיט קוועק-זילבער אין די פיס, זיי האַלטן אין איין שפּרינגען: אויפן טענצל האַלט זיך דער „געצעלט" פון דער אידישער סצעניעשער קונסט. אונזערע אַקטיאָרן אינטערעסירן זיך גאַנץ ווייניק מיט דעם, וואָס ס'זאָגט וועגן דער פּיעסע און איר אויפפי-

ערשטוינען דערזעהנדיג די „פאטיליעס צבי". ניט אנדערש, ווי „משיחס צייטן", האבן אנדערע געענטפערט שאקלענדיג מיטן קאפ...

נאר א פאקט איז געבליבן: דער אידישער ארבעטער—דער נידעריגער פון די נידעריגסטע האט דורכגעבראכן די חזקה פון די רייכע אויף קולטור און האט פארנמען א געהעריגן ארט אין דעם אידישן קולטורעלן לעבן.

די רעאקציע פון 6—7 און די ווייטערדיגע יארן האבן אפגעשוואכט דעם גיכן טעמפ פון דער דאזיגער רעוואלוציע, אבער אומקערן דעם אידישן פראלעטאריאט צום פריהערדיקן צושטאנד האט זיך שוין ניט איינגעגעבן. אויף אלע צוזאמענפארן פון דער חברה „מפיצי-השכלה" און ענליכע אנדערע חברות טרעטן שוין ארויס פארשטעהער פון דער אידישער ארבעטער מאסע מיט אן אייגענע פלאטפארם. דאס וואס איז אין 5-טען יאר אנגעזיון געווארן אין אלגעמיינע שטריכן ווערט שפעטער דעטאליזירט. די ארבייטער פארשטייער שטעלן שוין ארויס אייגענע פאדערונגען צו דער אידישער פאלקס שול אן אייגענע פראגראם, וועלכע ציט נאך זיך די דעמאקראטישע טייל פון דער בירגערליכער אינטעליגענץ. ארבעטער-דענקער שרייבן ביכער וועגן דער שול-פראגע, ארבעטער פארלאגן דרוקן זיי. די קולטור פראבלעם בכלל און די שול פראבלעם בפרט שטייען שטענדיק אויפן טאג ארדנונג און ווערן דעבאטירט אין די ברייטסטע אידישע ארבייטער שיכטן.

נאר די שול אליין האט זיך דאך אפגעשטעלט אין די הענט פון די אלטע פירער. די רוסישע חידקל בקיים האט ניט דערלאזן פארענדיקן די רעוואלוציע. די שווארצע כנופיה—די רבנים און די פני האבן גאנץ גוט פארשטאנען, וואס פאר א וויכטיגע פאזיציע די שול איז פאר זיי, דעריבער האבן זיי זי געהיט, אז קיין פרעמדע אויג זאל, חלילה, אהין ניט ארייננקוקן, קיין פרעמדע האנט זאל, באהיט גאט, אן דעם ניט אנרירן זיך. די ת. ת. און די שולן פאר המלאכה זיינען געווען פשוט ארומגערינגלט מיט א פעסטונג אזוי, אז קיין פריש ווינטעלע האט אהין ניט ארייינגעבלאזן. דאך האט זיך פאר דער צייט פון דער מלחמה איינגעגעבן אייניגע לינקערע עלעמענטן ארייינצודרינגען אין די שולן פון די מער דעמאקראטישערע חברות א.ר.ט. און אזע. אין די פראפ. שולן פון דער ערשטער און קינדער-היימען און שולן פון דער צווייטער האט שוין געהערשט אן אנדערער גייסט—א גייסט פון פאלקסטימליכקייט און מער אדער ווייניגער אייראפעאישער ערציהונג. צו א אמת'ער רעוואלוציע איז דאס אבער ווייט געווען.

די אמת'ע רעוואלוציע אויף דער אידישער גאס האט זיך ערשט אנגעהויבן מיט דער צווייטער אלרוסלענדער רעוואלוציע. געפאלן איז די לעצטע פעסטונג פון דער פאטריארכאלער ארדנונג—די פאלקס-שול איז צום פאלק אריבער. נאר דאס איז נאך ניט גענוג. די רעאקציע אין דעם זין אויף דער אידישער גאס איז נאך גאנץ פעסט. די געוועזענע שווארצע מנהיגים ווילן און וועלן זייער פאזיציע אזוי גרינג ניט אפלאזן, און ס'מוז מודה זיין, אז דער שונא איז נאך גאנץ שטארק. אלס אגיטאציאנס-פלאץ דינט זיי די קלויז און דער בית-מדרש, אלס פאנציר—דער גאט און זיין תורה, אלס געווער—די אלטע טראדיציע. און זייענדיג אנגעלאדן מיט אלערליי כלי-זין פילן זיי זיך נאך זיכער אין קאמף מיט דער רעוואלוציע אויף דער אידישער גאס. צום קאמף מיט אזא שונא, וואס איז אזוי באוואפנט מוזן מאביליזירט ווערן אלע שעפערישע כוחות פון דער

גאַנץ גיך האָבן די דאָזיקע צוויי נייע קלאַסן געלאָזן זיך פילן אין אידישן לעבן, ווי אין געזעלשאַפטלעכן, אַזוי אויך אין קולטורעלן. דער ערשטער האָט גלייך פאַרנומען אַ בכבודיקן אָרט. אין געזעלשאַפטלעכן לעבן האָט ער פאַרנומען דעם אָרט פון רייכן אַרענדאַר; אין קולטורעלן לעבן אָבער האָט ער זיך געשטאַרעט אַסימילירן און צופּאַסן זיך צו דער אַרומיקער ניט אידישער געזעלשאַפט—געשיקט די קינדער אין די גימנאַזיעס, אין שטוב האָט מען גערעדט רוסיש, פּויליש, נאָר ניט קיין אידיש.

אַנדערש האָט זיך געלאָזט פילן דער צווייטער קלאַס, וועלכער איז צום לעבן גערופן געוואָרן—דער אידישער פּראָלעטאַריאַט. אַ קינד פון די טיפענישן פון די אידישע מאַסן האָט ער אין זיך געטראָגן דעם קערן פון דער אידישער פאָלקס-קולטור. און ביי די ערשטע טריט פון זיין אָרגאַניזירונג האָט ער די קולטור-פראַגע געמוזט אויפן סדר היום שטעלן.

נאָר ניט אַזוי גרינג איז דעם אידישן אַרבעטער אָנגעקומען צום וואָרט צו קומען. פון דרויסן דער צאַריזם, פון אינעווייניק דער פּאַטריאַרכאַלער אָרדנונג, וועלכער האָט אַרומגעצאַמט דאָס אידישע לעבן, ווי מיט אַ כינעזישער וואַנט, און דערצו די גלייכגילטיקייט פון די ברייטע אידישע מאַסן, וועלכע האָבן געזען די נייע באַוועגונג האָבן איר אָבער ניט פאַרשטאַנען און געשראָקן זיך פאַר איר—דאָס אַלץ האָט שווער געמאַכט דעם גאַנג פון דער רעוואָלוציע אויף דער אידישער גאַס.

די משכילים, וועלכע זיינען געווען די פאָרגייער פון דער אידישער קולטור-רעוואָלוציע, האָבן קיין שום שפּור ניט געלאָזן אין די אידישע מאַסן. ערשטענס, ווייל זיי האָבן געשריבן אויף העברעאיש און דערביי זיינען זיי ניט פאַרשטענדלעך געווען פאַר די אידישע מאַסן; צווייטענס, האָבן זיי קיין חוש ניט געהאַט פאַר דער אייגנאַרטיגער אידישער פאָלקס-קולטור, און קעמפענדיג פאַר דער אייראָפּעאישער קולטור אויף דער אידישער גאַס האָבן זיי געקעמפט קעגן דער אייגנאַרטיגקייט פון דער פאָלקס-קולטור—האָבן זיין שפּראַך אָנגערופן „דינסט-מויד", און אויף אַזאַ אופן אַרויסגעוואָרפן פון פולטער מיט דעם וואַסער אויך דאָס קינד. דאָך קען מען ניט זאָגן, אַז די משכילים האָבן גאָרניט געגעבן דער פּראָלעטאַרישער רעוואָלוציע אויף דער אידישער גאַס. איינציגע פון די משכילים האָבן זיך באַהעפט צו דער סאָציאַליסטישער באַוועגונג און זיינען געוואָרן אירע אָנפירער. די אַרבעטער האָבן אויך געפונען נו׳ים אַזעלכע שרייבער פון משכילים-דור, ווי מענדעלע, פּרץ און אַנד.

די ניט לעגאַלע באַדינגונגען פון דער אַרבעטער באַוועגונג אין יענער צייט האָבן ניט מעגליך געמאַכט פאַר די אַרבעטער מער צו אַרויס אויף דער אייבערפלעכע פון דער געזעלשאַפטלעכקייט און די אַרבעט איז געגאַנגען אינעווייניג אין די טיפענישן פון די מאַסן, אונטערן, ווי עס ווערט צוגעגרייט דער וואולקאַן אויפרייס אין תהום פון דער ערד.

און אין די יאָרן 4 און 5 אין די יאָרן פון שטורם און דראַנג פון דער ערשטער רוסישער רעוואָלוציע האָט זיך מיט אַמאָל אַנטפּלעקט פאַר דער אידישער געזעלשאַפט אַ שיין געבויטע טעאָריע וועגן דער נאַציאָנאַל-קולטורעלער אויטאָנאָמיע. גלייך האָבן די אַרבעטער מאַסן אַרויסגערוקט טיכטיקע, פּראַקטישע קולטור-טוער. אויף דער אידישער גאַס האָט זיך אָנגעהויבן אַ רעוואָלוציע קעגן דעם פּאַטריאַרכאַלן אָרט לעבן. אַ שרעק האָט אָנגענומען דעם אידישן בעל-בית. „וואוהין גייען מיר"?! האָבן ווילדע שרייבער געפרעגט מיט

Еврейский Отдел журнала
„Школа и Культура Советской Белоруссии“.




די

# שול און קולטור

פון ראטן ווייס-רוסלאנד.

וויסנשאפטלעך-פעדאגאגישער חדש זשורנאל

ארויסגעגעבן פון מינסקער גובקאם פאר פאלקסבילדונג.

(אידישע אפטיילונג).

№ 1. אפּרעל № 1.



## די רעוואלוציע און די פאלקס-קולטור אויף דער אידישער גאס.

דער סוף פון פארגאנגענעם יאר-הונדערט און דער אנהויב פון דעם געהענדיקן צייכענען מיט זיך א נייע עפּאכע אין דער געשיכטע פון דער אידישער געזעלשאפטלעכקייט אין רוסלאנד.

די באפרייאונג פון די פויערים האט געבראכט צו אן עקאנאמישער אויפלעבונג פון רוסלאנד. די פעאדאלע רוסלאנד האט גענומען בישלעכווייס ארייננטרעטן אין דער פאזע פון דער קאפּיטאליסטישער אנטוויקלונג. נאטירלעך, אז דאס האט געמוזט אין א גרויסע מאס ווירקן אויפ'ן עקאנאמישן צושטאנד פון אידישן פאלק, וועלכער האט צו יענער צייט מיט זיך פארגעשטעלט במעט דורכאויס דעם מיטל-קלאס צווישן פריץ און פויער.

דער פריץ, אנווערענדיג זיינע אומזיסטע לייב-קנעכט, האט שוין ניט געקענט פירן ווייטער זיין זארגלאזן פארשווענדערישן לעבן. ער איז געווען גענויט בכבודו ובעצמו פארגעסן זיך מיט זיינע גיטער. דער ארענדאר איז אים שוין ניט אזוי נויטיג געווען, און, אינאיינעם מיטן ארענדאר זיינען ניט נויטיג געווארן אין דער דארף-סביבה די צענדליקע מעקלער, וויינט-אידן, שטעקלאך אידן און גלאט אידן, וועלכע האבן זיך ארום אים גענערט. ס'האט זיך אנגעהויבן א עמיגראציע פון דארף אין שטאט פון די רייכע אווי אויך פון די ארימע אידישע עלעמענטן. דער פועל יוצא פון דעם איז געווען די די אנטוויקלונג אין תחום פון א אידישער פאבריקאציע, ווי אויך פון א אידיש פראלעטאריאט.

# Оглавление.

